## SELBSTVERWALT JUGENDZENTRUM LETZEBUERG, A. S. B. L.

Siège social: Luxembourg.

–

## STATUTS

Le « SELBSTVERWALT JUGENDZENTRUM LETZEBUERG » est une association sans but lucratif, régie par les présents statuts et à titre subsidiaire par la loi du 21 avril 1928 sur les associations sans but lucratif.

### Titre I – Dénomination, Objet, Durée

**Art. 1er.** L'association est dénommée: « SELBSTVERWALT JUGENDZENTRUM ».

**Art. 2.** L'association a pour but:

1) de créer, de gérer et d'administrer une ou plusieurs maisons de jeunes autogérées à Luxembourg afin de défendre les intérêts des jeunes et de promouvoir leurs idées.

2) de favoriser le développement de la personnalité humaine en donnant aux jeunes les moyens d'agir sur les domaines humains, culturels, politiques, sociaux, écologiques et sportifs.

3) de développer une conscience critique et le sens de la responsabilité.

4) de promouvoir le sens de la solidarité et de la participation en mettant l'accent sur le travail et la vie en groupes.

5) de défendre les intérêts des jeunes et d'affirmer leurs idées, le cas échéant, en coopérant avec d'autres mouvements de la jeunesse, ceci au niveau national et même international.

**Art. 3.** Son siège social se trouve à Luxembourg.

**Art. 4.** L'association est constituée pour une durée illimitée.

L'année civile commence le 15 septembre et prend fin le 14 septembre suivant.

**Art. 5.** L'association est constituée pour être indépendante de toute autre association et institution d'ordre religieux ou politique.

### Titre II – Admission, Démission, Exclusion, Cotisation

**Art. 1er.** a) L'association se compose de membres actifs et inactifs.

b) Leur nombre peut être illimité.

c) Membre actif est celui qui sans distinction de sexe, de race, de religion, de nationalité et d'optique politique contribue dans un des groupes de travail ou d'une façon continue sur la base d'un engagement durable à une activité en relation directe avec les buts de celle-ci.

d) Membre inactif est toute personne qui, par une cotisation soutient l'association.

**Art. 2.** Tous les membres actifs peuvent démissionner et se retirer selon leur gré.

**Art. 3.** L'exclusion d'un membre actif peut être prononcée à la majorité des 2/3 des voix des membres actifs présents à l'assemblée extraordinaire en cas de contravention aux présents statuts et en cas de préjudice causé aux intérêts de l'association.

**Art. 4.** L'assemblée générale fixera et discutera le montant et l'échéance des cotisations des membres actifs, le taux maximal ne pouvant dépasser 1.000 francs luxembourgeois par an.

L'assemblée générale fixera aussi le montant et la période du payement des cotisations des membres inactifs. Le taux n'excédant pas le plafond prévu de 1.000 francs luxembourgeois.

### Titre III – Assemblée mensuelle, Assemblée générale, Groupes de travail

**Art. 1er.** L'association est administrée par l'assemblée mensuelle. Le droit de vote à l'assemblée mensuelle ont tous les membres actifs présents. Les décisions sont prises à la majorité simple des voix des membres actifs présents.

L'assemblée mensuelle est fixée d'assemblée en assemblée.

L'ordre du jour est établi par les membres actifs.

Chaque assemblée mensuelle nommera un ou une responsable de l'organisation de la prochaine assemblée mensuelle. Ce ou cette responsable devra être informé/e 10 jours avant la date de la prochaine assemblée mensuelle de toute proposition. L'établissement final de l'ordre du jour se décidera à l'ouverture de l'assemblée. Le déroulement de l'assemblée ne peut être changé que par des propositions écrites remises au responsable de l'organisation.

**Art. 2.** L'assemblée générale doit se tenir toutes les années de préférence le premier mois de l'année civile. L'ordre du jour de l'assemblée générale doit être communiqué à tous les membres au moins deux semaines à l'avance.

**Art. 3.** Les attributions de l'assemblée générale sont les suivantes:

– modifier les montants

– prendre connaissance de l'exercice écoulé et du rapport établit par écrit du groupe administratif et des différents groupes de travail et d'y statuer ainsi que d'examiner le budget de l'exercice en cours.

– fixer les cotisations

– prendre toutes les décisions qui lui sont soumises et qui ne sont pas contraires à l'objet social de l'association.

– statuer sur la dissolution de l'a. s. b. l.

**Art. 4.** Chaque membre actif a le droit de constituer un groupe de travail tant qu'il n'est pas contraire au but de l'association défini par les présents statuts. Chaque formation de groupe de travail doit être présentée, discutée et acceptée par simple majorité de l'assemblée mensuelle. Chaque groupe de travail se propose un représentant revocable à tout moment par le groupe de travail respectif. Chaque représentant a le droit de démissioner de son groupe selon son gré. Tout changement de représentant doit être signalé au responsable de la prochaine assemblée mensuelle.

En outre un groupe administratif est indispensable pour garantir la gestion journalière de l'a. s. b. l. et d'assurer l'organisation des problèmes spécifiques, administratifs, techniques et financiers.

Ce groupe se compose de trois personnes à désigner par l'assemblée générale et des différents représentants groupes de travail (5 personnes au minimum). Tout membre du groupe administratif est responsable devant l'assemblée générale.

## Titre IV – Dissolution

**Art. 1er.** La dissolution et la liquidation se feront selon l'article 19 de la loi des a. s. b. l. du 21 avril 1928.

**Art. 2.** En cas de dissolution pour quelque cause que ce soit, il sera donné à l'actif net de l'association une affectation autant que possible en rapport avec l'objet en vue duquel l'association a été créée.

Cette affectation sera déterminée par l'assemblée générale statuant à la simple majorité des membres actifs présents.

## Titre V – Dispositions générales

Pour tous les cas non-prévus par les présents statuts, les dispositions de la loi du 21 avril 1928 concernant les a. s. b. l. sont applicables.

Luxembourg, le 19 avril 1982.

Jacoby Albert, fonctionnaire, 14, rue de la Forêt, Luxembourg, Luxembourgeois
Origer Mark, employé, 17, av. du Bois, Limpertsberg, Luxembourgeois
Schaafs Jean-Paul, 39, rue de la Corniche, Itzig, Luxembourgeois
Schaal Alain, employé, 59, rte d'Arlon, Steinfort, Luxembourgeois
Simon Claude, étudiant, 56, rue de la Libération, Itzig, Luxembourgeois
Tabourin Guy, étudiant, 29, rue Kahler, Kleinbettingen, Luxembourgeois
Wilhelmy Patrick, imprimeur, 55, rue E. Welter, Howald, Luxembourgeois
Ziatnick Metty, étudiant, 8, rue Jean Engling, Luxembourg, Luxembourgeois

Enregistré à Luxembourg, le 22 avril 1982, vol. 348, fol. 26, case 11. – Reçu 20 francs.

2362 *Le Receveur* (signé): R. Fries.

(101 lignes.) Déposé au greffe du tribunal d'arrondissement de et à Luxembourg, le 26 avril 1982.

(p 6918)

# DEFINITIIVT KONZEPT VUM SELBSTVERWALT JUGENDZENTRUM LETEBUERG ASBL

Oofgestëmmt an ugeholl an der Vollversammlung vum 15.Januar 1989

## 1) AKTIV MEMBEREN

A) Aktive Mêmber ass gidfereen, dee séch am Jugendzentrum asetzt, sief et am Groupe administratif, an engem Aarbéchtsgrupp, sief et duërch ee bestännegt Engagement, woubäi em d'Ziler vum S.J.L. musse bewosst sin. Et gët keen Ennerscheed gemaach, wat d'Geschlecht, d'Rass, d'Religioun, d'Nationalitéit oder seng politésch Vue ubelaangt.

B) Den aktive Mêmber muss am Besëtz vun enger Mêmberskaart sin an engem dozougehéirége Pabeier, wou d'Ziler an d'Iddeen vum S.J.L. festgehale sin. (an enger Vollversammlung zesummegestallt) D'Cotisatioun gëtt op der Generalvollversammlung festgesat.

C) Stëmmberechtegt si jhust déi aktiv Mêmberen. Fir Stëmmrecht ze hun, muss den aktive Mêmber an der Vollversammlung als solchen ugesi gin, d.h. wann d'V.v. mat Majoritéit der Meenung ass, de Betreffende wäer alles aneschters ewéi aktiv tätég an dohir och nët am Bild, wat bestëmmt Froën ugeet, verléiert hien säi Stëmmrecht an der oder dene bestëmmte Froën ; falls nët säin Aarbéchtsgrupp anerer Meenung ass.

## 2) VOLLVERSAMMLUNG (V.V.)

A) 1. Gemäss de Statuten (Tit.III,art.1) ass mindestens eng V.V. am Mount virgesin, fir d'Jugendhaus kënnen ze verwalten.

2. Zweschen den V.V. kënnen extra V.V. aberuff gin, wann aktiv Mêmberen et fir néideg empfannen oder wann d'Zäitspan, fir gewëssen Entscheedungen, zweschen de V.V. ze grouss ass.

B) 1. All aktive an inaktive Mêmber ass berechtegt un der V.V. deelzehuelen. Wien op der V.V. uwiesend ass, soll de Verlaf vun därselwéschter net behënneren. (c.f. Hausuerdnung punkt 1). Bei Verstouss géint d'Hausuerdnung kann de Betreffenden opgefuerdert gin, d'Versammlung ze verloossen. (c.f. Ofstëmmungsmodalitéiten 2. an 3.)

2. Den S.J.L. ass eng kollektiv fonktonéierend Gesellschaft. All Verwaltungsgewalt geet vun den aktiven Mêmberen aus,(Statuten, Hausuerdnung, Konzept, Grennung vun Aarbechtsgruppen asw.), déi séch dofir an der V.V. treffen.
Keng Bestëmmung därf géint d'Statuten an d'Ziler vum S.J.L. verstoussen.
Eng Bestëmmung ass ugeholl wann d'einfach Majoritéit vun den aktiven Mêmberen déi an der V.V. präsent sin, erreecht ass, Enthaalunge gin net matgezielt..
Si manner wéi 1/3 vun allen aktive Mêmbere präsent, ass d'V.V. nët beschlossfähég. Et kann een séng Stëmm nët delegéieren.

C) 1. D'V.V. gët vu Versammlung zu Versammlung festgeluegt an si gët vun den aktive Mêmberen virbereet. All V.V. delegéiert ee vun den aktive Mêmberen, déi präsent sin, fir Suerg ze droën dofir, dass eng nächst V.V. virbereet gët. (c.f. Statuten Tit.III, art.1)
Ass d'V.V. nët virbereet gin, fend se awer statt; den Ordre du Jour gët dann op der V.V. selwer festgeluecht.

2, Bei enger ausseruerdentlécher V.V. gin d'Aluedungen vun deene Leit verschéckt déi d'V.V. aberuff hun, an d'Material dozou gët vum G.A. zuer Verfügung gestallt.(Bréifpabeier, ATR-Stempel, Timberen, asw.) An deem Fall musse sämtlech aktiv Mêmberen eng schrëftlech Invitatioun kréien.

D) OFLAF VUN DER VOLLVERSAMMLUNG:

1. All V.V. huet en Diskussiounsleeder an een oder méi Rapporteuren déi virun der V.V. festgehaal gin.

2. Fir alle Mêmberen ze erméiglechen zu Wuert ze kommen, kann d!V.V. z.B. fonktionéieren op Prinzip vun enger Riednerlescht , déi vum Diskutiounsleeder geféiert gett. All Mêmber kann sech op d'Riednerlescht opschreiwe loossen a wann et u séngem Tour ass, dann säin Komentar zu deem diskutéierten Thema soën.

3. De Rapport vun all V.V. gët ugefäerdegt duerch een oder méi Leit, déi vun der V.V. dofir delegéiert goufen. Während der V.V. schreiwt den oder déi Rapporteur(en) esou detailléiert ewéi méiglech mat op. E soll, an all Moment vun der V.V. kenne gefrot gin wat zum diskutéierten Punkt vum Ordre du Jour bis elo beschwat gin ass.
Zu all Punkt vum Ordre du Jour, wann d'V.V. eng Eenegung fonnt huet, gët dann an der V.V. festgehalen wat an de Rapport stoën kënnt. An de Rapport selwer däerfe keng Nimm a keng Initialen stoën.

4. An all V.V. gët eng Präsenzlëscht ugefäerdëgt. Däs Präsenzlëschte gi vum Groupe Administratif klasséiert. All aktive Mêmber huet dorann Abléck.

5. Et existéiert am Haus eng Meckerkëscht, déi vu gidferengem ka benotzt gin. Hiren Inhalt gët op der V.V. viirgelies. Et ass dem Eenzelnen iwerlos, op en séng Kommentaren anonym oder mat séngem Numm an d'Meckerkëscht leet. Och solle spontan Iddien an d'Dagesuerdnung erageholl gin.

6. Mêmberskaarte gin an der V.V. a jhust an der V.V. verkaaft.

7. An der V.V. gët den aktuelle Stand vun de Finanzen zur Kenntnis geholl an diskutéiert, wat domat geschidd.

8. Nei Aarbéchtsgruppe gin (jhust) an der V.V. gegrënd.

E) OOFSTEMMUNGSMODALITEITEN:

1. D'V.V. ass nëmme beschlossfäheg wann op d'mannst 1/3 vun allen aktiven Mêmberen präsent sin.

2. Am Normalfall entscheed d'Majoritéit vun den aktive Mêmberen déi an der V.V. präsent sin. (Enthalungen gi nët matgezielt)

3. Verweis aus enger V.V. (Verstouss géint d'Hausuerdnung Punkt 1) kann nëmmen duerch Unanimitéit, vun den aktive Mêmberen déi an der V.V. präsent sin, erfollégen.

4. Exklusioun aus dem S.J.L. vun engem Mêmber geschidd, op enger ausseruerdentlecher V.V., duerch 2/3 Majoritéit vun den aktive Mêmberen déi op der V.V. präsent sin (Tit.II, Art. 3 vun den Statuten:"en cas de contravention aux présents statuts et en cas de préjudice causé aux intérêts de l'association".)
Virun a während der V.V. kritt dese Mêmber d'Gelegenheet sech ze rechtfertegen an ze wieren.
Exklusioune gin nëmmen duerchgefouert no enger schon erfollégter Verwarnung duerch eng V.V.
D'V.V. befënd doriwer, wéi déi Exklusioun auszegesinn huet.

F) All eenzelne Mêmber vum S.J.L. huet Suerg ze droën dass engem gemeinsame Beschloss vun der V.V. follég geleescht gëtt, d.h. falls sech Problemer stelle sin all Mêmberen vum S.J.L. verpflicht Verantwortung ze dron, an dem Sënn, dass se sech un der Léisung vum Problem bedeelegen.

------------------------------
## 4) GROUPE ADMINISTRATIF (G.A.)
------------------------------

A) E G.A. ass virgesin fir déi deeglech Verwaltung vum S.J.L. ze garantéieren; en ass ausschliesslech mat der Aufgab betraut sech em d'Organistioun vu spezifesch ufalende Problemer am administrativen, techneschen a finanzille Beräich ze bekëmmeren. (Stat. Tit. III Art.4)
De G.A. kann zu all Moment duerch einfach Majoritéit an der V.V. oofgesat gin.

B) De G.A. bestet äus 3 gewielte Leit, déi an der Generalvollversammlung gewielt gin. Matsproochrecht hun äusserdem Mêmberen, déi entweder Vertrieder vun hierem Aarbéchtsgrupp sin oder eng Charge zë erfëllen hun, déi d'V.V. hinnen zouerdeelt huet. Si sin op der Versammlung vun denen dräi Leit präsent.

C) Déi dräi gewielte Leit (ehem. Präsident, Caissier, Sekretär) si mat folgenden Aufgabe betraut:

1. Et solle Personnage sin, déi d'Fähégkeet opweisen, zwëschen eenzelne Gruppen a Gruppéierungen innerhalb vum S.J.L. zë vermëttelen, an den S.J.L. an der Effentléchkeet zë repräsentéieren.
2. *Si bekemmeren séch em de Courrier vum S.J.L. an ënnerhalen en Dossier mat alle Rapport'en vun de V.V., déi anständeg musse klasséiert sin.
*Si setzen en Dossier mat sämtlechen Zeitungartikelen an Dokumenter iwwer den S.J.L. zesummen.
*Si setzen eng Lëscht zesumme mat:
-Adressen vu sämtleche Mëmberen (aktiv oder nët + Telnr.)
-Adressen vu sämtleche Zeitungen a Radioën
- an aner nëtzlech Adressen
Abléck an des Dossier'en hun all aktiv Mêmberen, an nëmmen si.
3. Si bekëmmeren sech em d'Einnahmen an d'Ausgaben vum S.J.L. (et wär ubruecht een trimestrielle Rapport der V.V. virzeleén op d'manst awer eng Kéier am Joër, op der Generalvollversammlung, ee komplette Keesseberischt)
D'Ennerschreftsberechtejung vum S.J.L. Haaptkonto hunn 2 Lait, déi vunn der General-V.V. designéiert ginn. Et musse Mêmberen vum G.A. sin.

D'ASBL-Statutegesetz maachen déi 3 Leit juristesch belaangbar fir Saachen, déi am Numm vun der ASBL geschéien. Dat heescht nët, dass déi 3 séng Kontrollfunktioun mussen ausüben. Wat am Num vum S.J.L. geschidd, beschléist d'V.V. Ass e vun deenen 3 nët averstanen, démissionnéiert en.(dëst gellt natiirlech och fir de ganze Grupp)

D) De Group Administratif als ganzt, esou wéi all eenzelne Mêmber vun dësem, ass verantwortlech virun der V.V.; d.h. och: De G.A. leescht den Uweisungen vun der V.V. follég. All Mêmber vum G.A. ka jiderzäit séng Chargen ofgin, wann en sëch mat de Beschlëss vun der V.V. net méi identifizéiere kann.

E) Vun denen 3 gët kee spezifësch zum Präsident, Sekretär oder Caissier gewielt. Optriedend Schwieregkeete solle gemeinsam besprach a geléist gin; genau esou gin ufaalend Aarbéchten ënnereneen opgedeelt.

F) Mindestens all Woch ass G.A.-Versammlung. All Mêmber kann dëse Versammlunge bäiwunnen, ouni awer Matsproochrecht ze hun. Eventuell Umierkungen zu dese Versammlungen kënnen op der nächster V.V. dann op d'Tapéit bruecht gin. Matsprochrecht hu jhust d'Vertrieder vun den A.G.

---

## 5) AARBECHTSGRUPPEN (A.G.)

A) All Mêmber huet d'Méiglechkeet en A.G. ze grënnen, wann d'Aktivitéit vun desem mat den Iddien vum S.J.L. verenbar ass. D'Iddien vum Haus sin an engem Pobeier festgehalen, den all Mêmber zesumme mat sénger Mêmberskaart kritt.

B) A.G.'en kënnen nëmmen während enger V.V. an d'Liewe geruff gin.
En neien A.G. gëllt eréicht als autonom innerhalb vum S.J.L. wann en an dëser (oder der nächster) V.V. e Positiounspobeier virleé kann, aus deem kloër erviirgeet, wat séng Ziler sin.

C) Aus dem Positiounspobeier soll och ervirgoën:

1) Innerhalb vun welchem Zäiträum den A.G. éischt Aktivitéiten virgesäit. No Olflaf vun deser Zäitspan diskutéiert d'V.V. iwwert d'Weiderbestoën vum A.G.
2) Séng Mêmberen bis zu dem Zäitpunkt :Minimum 3
3) Séng 2 Vertrieder am G.A. (c.f. G.A. Punkt B)
4) Séng Projet'en
5) Säi Bedarf u Raum a Material
6) Séng Méiglechkeet finanziell onofhängeg ze sin; säin Bedarf u Suën (am Idealfall soll den A.G. sou wäit wéi méiglech finanziell onofhängeg sin)

D) Sin den A.G. an d'V.V. séch eens gëlt den A.G. als Deel vum S.J.L., dem seng Autonomie ze respektéieren ass.

## 6) EFFENTLECHKEETSAARBECHT

D'Effentléchkeetsaarbécht ass d'Aufgab vun Delegéierten vun den Aarbechtsgruppen oder vun Delegéierten vun der Vollversammlung.

Keen eenzelnen a kee G.A. däerf Effentléchkeetsaarbécht am Numm vum S.J.L. bedreiwen ouni ausdrécklëch Genehmejung vun der V.V. a mat Dokumenter oder schrëftléche Matdelungen, déi nët vun der V.V. zu dem Zweck fräigin oder an Optrag gi sin. D'A.G. däerfen an hierem eejhenen Numm Effentléchkeetsaarbécht bedreiwen,, sin dann och dofir verantwortlëch.

## HAUSORDNUNG VUM S.J.L. a.s.b.l.

**1.** D'S.J.L. gëtt duerch d'Vollversammlung,souwéi duerch de Groupe Administratif -ënnerhalb vu sénge Kompetenzen- verwalt.

Déi monatléch Vollversammlung,während däër giddferen séch fräi äussere kann, ouni duërch selbstgerecht,onkollektiivt oder autoritärt Behuelen ze stéieren, gët vunn engem gewielten Diskussiounsleeder geleet.

Entschlëss ginn duërch einfach Majoritéit vun de präsenten aktive Mëmbere geholl.

Mëmber kann en nëmme während enger Vollversammlung ginn;aktive Member gëtt en duërch tatsächlécht aktiv sinn an engem Aarbéchtsgrupp.

**2.** All Aarbéchtsgrupp ass,responsabel vir d'Proppretéit vun dem Räum,den si vunn der Vollversammlung unerkannt kruuten.

D'Mëmberen äus den Aarbéchtsgruppen hun d'Recht giddferen,den sëch trotz widderhueltem Rappel,net un d'Häusordnung odder d'Beschlëss vun der Vollversammlung hällt,äus hirem Aarbéchtsberäich äuszeschléissen.

**3.** Am S.J.L. ass den Handel an de Konsum vunn illegalen Drogen STRENGSTENS VERBUEDEN! Wien illegal Droge mat séch féiert,gëtt eräus gehäit!

Alkohol ass grondsäzléch verbueden! Ausnahmen zielen nëmme vir Festivitéiten, wou den Organisator oder de Verantwortléchen,ënner egener Verantwortung,entschet ob Alkohol gedronk gëtt,oder net;mat Ausnahm vun Héichprozentégem.

**4.** Et däerf net gefëmmt ginn,a Raim déi an der Vollversammlung bestëmmt goufen.

**5.** Déifstahl odder mutwëlleg Zerstéierung vu privatem Egentum däerfe polizeilech gemellt ginn.Wat bei Déifstahl odder mutwëlleger Zerstéierung vun Hausinventar ze geschéien huet,decidéiert d'Vollversammlung. Erfollegt iwwer e längeren Zäiträum keng Decisioun ,gi Moosnahmen ergraff,déi d'Vollversammlung beschléist.

**6.** D'Bemolen a Beschrëfte vu Wänn an Diiren ass ze ënnerloossen!

Biller,Zeechnungen a Konschtwierker u Wänn an Diiren si geschützt an däerfen nëmmen no Oofsprooch mam Urheber(Kënschtler),respektiv mat der Vollversammlung (falls den éischten nit fonnt gët),ëmgeännert ginn.

D'Vollversammlung bedelegt séch um Beschloss,d'Ausgesinn vun de Raim ze änneren.

**7.** Et ass nit erlaabt séch,oder en aneren am Haus oder an engem Räum anzespäeren.

**8.** D'Gestaltung vun de Raim(vgl.6.)get vun der monatlécher Vollversammlung kontrolléiert.

D'Ophänke vun Transparenter ass d'Saach vun den Aarbéchtsgruppen.

**9.** Et ass an der Regel streng verbueden am Haus ze iwwernuechten.

**10.** D'Jugendhaus mécht KE KREDIT!

---

(esou oofgestëmmt an ugeholl,an der Vollversammlung vum 15. Januar 1989)




ENG KUERZ DOKUMENTATIOUN

*Wéi koum et dozou?

1979: éischten Opruff fir e Selbstverwalt Jugendzentrum
(4 Organisatiounen: OGJ, JSL, Fonken, Spackelter)

19.1.8o: am Melusina fend e Jugendtreffe statt, zesumme mat der FNCTTFEL-Jugend
- Informatiounen zum Jugendzentrumsgedanken
- Bildung vun enger "Initiative Jugendzentrum"

26.1.8o: éischt Versammlung vun déser Initiative

1.3.8o: Grënnungsvrsammlung "Selbstverwalt Jugendzentrum Asbl"
(Memorial 13.7.82)

Mëtt November 1981 kréien déi Jugendléch no laangem hin an hir mat der Gemeng, (esouguer eng Besetzung vum Hôtel de Ville war noutwendég) endléch d'Schlësséle vum Haus op der Biederplaaz iwwerreecht.

*Iddiën an Ziler:

1. D'Selbstverwaltung: De Versuch, an engem oder méi dën Iddiën an Interesse vun dë Jugendléchen eng selbststännég Ausdrocksméigléchket ze ginn.

2. D'Entwécklung vun der mënschlécher Perséinléchket: Déi Jonk ginn séch selwer d'Méigléchket, op diverse Gebidder (Kultur, Politik a Sozialliewen, Ekologie, Sport), hieren Iddiën an hierer perséinlecher Eegenaart geméiss, zesummen aktiv ze ginn. E krittésche Geescht an de Sënn fir d'Verantwortung vu jidférengem sollen ënnerstétzt ginn.

3. Solidaritéit: zesumme schaffen an zesummen (er)liewen, als ugestrieftend Zil émplaz als noutwendégt Iwwel;
zesummeschaffen, och um internationale Plang, mat frieme Jugendgruppen a Jugendzentren.

./.

*Wéi funktionnéiert et ?



*Den S.J.L. as all Mensch op, ongeuecht sénger Zougehéierrégket zu enger Rass, Natioun, Relioun oder Iwerzegung, Klass oder gesellschafflécher Positioun, soufern e séch den Grondsätz vum S.J.L. net friem fillt.

*D'Verwaltung geschidd duerch d'Vollversammlung, déi all Mount stattfend. Wien am Jugendzentrum tatsächléch aktiv as an eng Memberskaart huet, därf matbestemmen. Aktiv sin heescht: an engem Aarbéchtsgrupp sin (z.B. Koffieschapp, Film an Theater, géint Ennerdréckung an Ausbeutung, Radio, ...) an do matschaffen.

*Sympathisant as, wien eng Sympathisantekaart huet. Séch "Sympathisant" bekennen heescht: solidaresch stoën mam S.J.L., ouni direkt aktiv ze sin.

*Am Koffieschapp kann séch jidfereen iwert eis Aktivitéiten informéieren a Kontakt mat de Jugendheisler kréien. Éffnungszäiten:

| | |
|---|---|
| Mén. - Fr. | : 12.00 - 14.00 Auer |
| Freides | : 16.00 - 22.00 Auer |
| Samsdes | : 18.00 - 22.00 Auer |

(an der grousser Vakanz némme Freides a Samsdes op!)

---

# De Koffieschapp ass...

...ën Aarbèchtsgrupp vum SELBSTVERWALT JUGENDZENTRUM LËTZEBUERG asbl (S.J.L.) a besteet an dëser Form schon säit Januar 1988

...ën Treffpunkt fir all Jugendlëch. Ën erméiglecht dem Äussersteénden (ob Jonk oder Aal) den éischten Kontakt zum Jugendzentrum, sengen aktiven Mêmberen an der Iddee vun der Selbstverwaltung

...eng Alternative zu den aanere Kafféën.

**sozial Präisser (éischter eng Käschtebedeelegung, mir maache kee Profit !!!)

**keng Altersgrenz (weder no uewen nach no ënnen)

**sozial Toloranz (ët gëtt weder no de Kleeder gekuckt nach no senger Vergaangenheet geuerdeelt)

**kee Konsumzwang

**keen Alkohol (äusnahm jhust Festivitéiten ewéi Konzert oder Party...)

...ë Grupp Jugendlëcher zwëschen 15 a 25 Joër a besteet an der Regel zwëschen 5 bis 8 aktiv Mêmberen

## eng kuerz Dokumentation iwwer d'Jugendzentrum

***Wéi koum et dozou ?** Enn1979: éischten Opruff fir e Selbstverwalt Jugendzentrum (4 Organisatiounen: OGJ, JSL, Fonken, Spackelter) 19.1.1980. am Melusina fënd e Jugendtrëffe statt (ronn 200 Jugendlëcher), zesummen mat der FNCTTFEL-Jugend >>>info zum Jugendzentrumgedanken >>>Grënnung vun enger "INITIATIVE JUGENDZENTRUM" 26.1.1980 éischt Versammlung vun dëser Initiative (Aktiounen an der Stad) 1.3.1980 Grënnungsversammlung "Selbstverwalt Jugendzentrum Lëtzebuerg asbl"(Memorial 13.7.1982) Mëtt November 1981 kréien déi Jugendlëch no laangem hin a hier mat der Gemeng, (esouguer eng Bezetzung vum Hôtel de Ville war noutwendeg) endlech d'Schlëssele vum Haus op der Bierderplaz iwwerreecht.

*** Iddiën an Ziler**:(Statuten vum 26.4.1982)

1. D'SELBSTVERWALTUNG: de Versuch, an engem oder méi Zenteren den Iddiën an Interessen vun de Jugendlëcher eng selbststännеg Ausdrocksméiglechkeet ze gin.

2.D' ENTWECKLUNG VUN DER MENSCHLECHER PERSEINLECHKEET: Déi Jonk ginn sech selwer d'Méiglechkeet, op diverse Gebidder (Kultur,Politik, Sozialliewen, Ekologie, Sport), hieren Iddiën an hierer perséinlecher Eegenaart geméiss, zesummen aktiv ze gin. E krittësche Geescht an de Sënn fir d'Verantwortung vu jidferengem sollen ënnerstëtzt gin. 3.SOLIDARITEIT: zesumme schaffen an zesummen (er)liewen, als ugestrieftend Zil amplaz als noutwendeg Iwwel; zesummeschaffen, och um internationalen Plang, mat frieme Jugendgruppen a Jugendzentren.

***Wéi fonktiounéiert ët?** >>Den S.J.L. as all Mënsch op, ongeuecht sénger Zougehéierreegkeet zu enger Rass, Natioun, Religioun oder Iwerzeegung, Klass oder gesellschaftlecher Positioun, soufern e sech den Grondsätz vum S.J.L.nët friëm fillt. >>D'Verwaltung geschidd duerch d'Vollversammlung, déi an der Regel all Mount stattfënd. Wien am S.J.L. tatsächlech aktiv as an eng Mêmberskoart huet, däerf matbestëmmen.Aktiv sin heescht : an engem Aarbéchtsgrupp (A.G.) sin (z.B. A.G.Koffieschapp, G.A., ...) an do matschaffen. >>Sympathisant as, wien eng Sympathisantekoart huet ( mind.100.- flux). Sech "Sympathisant" bekennen heescht: solidaresch stoën mam S.J.L., ouni direkt aktiv ze sin.



**Koffieschapp**

(HD-40 SJL, 21.09.1992)

# Käschtebäitrag

## Uebstsaaft

| | |
|---|---|
| Äppel oder Tomaten | 20.- |
| Orongen oder Kiischten | 20.- |
| Ananas oder Piijhën | 20.- |
| Maracuja oder Bananen | 20.- |
| Mango oder Büren | 20.- |
| Multifrucht | 20.- |

(ët kënnt dropp un wat nach am Frigo ass)

| | |
|---|---|
| **Kola** | 20.- |
| **Spruddel** | 15.- |
| **Waasser** | 10.- |
| **Alkoholfräie Béier** | 25.- |

(dës Präisser sin als Mindestkäschtebäitrag ze gesin, wien méi wëll a ka gin däerf dat rouëg...!)

# Théi

| | |
|---|---|
| Aus Indien | Dharjeeling Himmalaya |
| Aus China | China Green<br>Jasmin<br>Gun Power |
| Aus Russland | Karawanen Théi |
| Aus Afrika | Touareg |
| Aus England | Westminster |
| Aus Japan | Japan Kirsch |
| Aus der Tierkei | Tierkeschen Théi |
| Aromathéi | Kokosnoss<br>Karibik Sun<br>Tropenfeuer<br>Blume von Hawaii<br>Lovers Dream<br>Wildkirsch<br>Maracuja<br>Mango |
| Kreiderthéi | Kamillen<br>Peffermenz<br>Spackelter |

## Théi

| | |
|---|---|
| kleng Taass | 10.- |
| grouss Taass | 15.- |
| Krou | 50.- |

| | |
|---|---|
| **Kaffi** | 25.- |
| **Expresso** | 20.- |

## Schokolat (woarm, kal, hausgemaach oder och nët...)

| | |
|---|---|
| kleng Taass | 25.- |
| grouss Taass | 40.- |

## Croque Maison

| | |
|---|---|
| mat Ham | 50.- |
| ouni Ham | 30.- |

## Spagettiën

| | |
|---|---|
| (wann der gemaach gin) | 80.- |

***nëmmen de Week-End an Festivitéiten***

(muss nët sin...)

| | |
|---|---|
| **Béier oder Wäin** | 40.- |